19/4

- 16 April 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ. (القرآن) Taoen ka VIII No. 15

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.



DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## 60 MALIOEN.

Tjatjah djiwa sa-Indonesia, noeroetkeun bilangan (volkstelling) taoen 1930 boelan September tea, diboeleudkeunana aja 60 malioen, koem oerang priboemi djeung semah, anoe Islam djeung noe lain Islam. Ti harita nepi ka ajeuna geus djalan meh 9 taoen; djadi lamoen koe oerang dikira-kira 60 malioen teh pangeusi Islam woengkoel dina sawaktoe ajeuna, moal djaoeh² teuing bedana.

Lobana tjatjah djiwa Islam, oepama dibandingkeun djeung salawe taoen ka toekang, moal teu lipet doea kali, tapi kamadjoeanana Islam màh, moal aja noe bisa mastikeun jen doea kalieun deuih. Demi sababna mah kasaksi pisan koe hiroep koemboeh sapopoë, noe ngarti sabener-benerna tina perkara oeboedijah, beunang diitoeng keneh koe bilang peuteuj, soemawonna ari noe ngarti katoet reudjeung pangalamanana tina perkara tjampoer gaoel Islam mah, pohara matak sedihna.

Kaajaan noe saroepa kieu teh, lain bae matak noeroenkeun daradjat Islam dina kaajaan hiroep koemboeh, tapi oge tjara noe ngalalaworakeun atawa henteu ngimankeun kana parentah Rosoel. Andjeunna, sakoemaha noe geus kamaphoem koe sarerea geus ngadawoehkeun:

„Neangan ilmoe teh geus diwadjibkeun ka sakabeh Moeslimin Moeslimatin.

Waktoe migawena koedoe ti semet aja dina ajoenan nepi ka dina loeangan."

Alhasil, sarerea sakoer Moeslim anoe berakal wadjib diadjarna, sarta lilana koedoe saoemoer-oemoer.

Oerang, oelah moengkir, jen sabagian mah sidik teu noeroetna reudjeung bahoelana, noekang nonggong kana parentah Panoetanana, tapi ari noe sabagian deui mah bisa dilantarankeun, lantaran teu aja kasempetanana geusan diadjar; boh djaoeh teuing kana tempat diadjarna, nepi ka waloerat, boh teu aja pisan geusanna.

Sanadjan ajeuna, djaman anoe sakieu keur tjampoehna ngoedag kamadjoean agama djeung darigama, ari di lemboer singkoer mah, ngan oekoer aja kasempetan pikeun diadjar matja Qoerän, kitoe oge anoe pohara teu njoemponanana. Moenggoeh koe Moeslim anoe koeroeng batok, anoe teu ngabandoengan kana obahna djaman, langka tjampoer djeung ngareungeu kaajaan Moeslim di nagara lian, atawa kamadjoeanana bangsa sedjen, kapesatan Islam tjara ajeuna teh, asa geus tjoekoep, asa teu tinggaleun koe noe lian. Toer padahal, sakieu boektina, dina hiroep koemboehna oge sasat teu meunang adjen pangadjen tjara noe lian.

Hal ieu moedah-moedahan bae, koe pangeprikna soerat kabar Al-Moe'min, koe nasihatna soerat kabar Al-Moe'min tina djihat ilmoe agama, Moeslim anoe teu atjan tjenghar djadi tjenghar, anoe geus tjenghar tambah tjenghar, nepi ka sadjadjar djeung oerang lian. Al-Moe'min ngahadja pisan diatoer, soepaja di para ahlina oelah aja basa „koeroeng batok" dj. „tjoepet pikiran".

Kaajaan tempat tolaboel ilmi dina waktoe ajeuna, boh madrosahna, boh pasantrenna, lain bae lobana noe teu atjan njoemponan keur tjatjah djiwa 60 malioen teh, tapi oge atoer-atoeranana, djaoeh keneh pisan kana kaajàan oetama.

Soemawonna lamoen oerang ngingetkeun kana sakola tinggina mah. Ieu mah geus leuwih² pikasediheunana teh. Tjatjah djiwa 60 malioen, mani teu boga sakola loehoer sakalieun oebar² atjan.

Dina sawaktoe ajeuna, sakoer anoe pohara himmahna mah, dimana hajang njiar ilmoe anoe tjoekoep, sarta tjoekoepna teh lain tjoekoep-koeroeng-batok tea, ngadon sakolana teh ka Kairo, di sakola-tinggi Al-azhar. Koe perdjalananana oge geus sakitoe djaoehna, geus moal salah deui piongkoseunana oge moal kaoedag koe kantong noe biasa, sedeng rata-ratana kantong Moeslim teh, katjida kalaipanana. Djadi moenasabah pisan, dina ajana noe maksa ka ditoe teh, hiroepna papanggih reudjeung sangsara, malah koe soerat kabar J. B. mah, ditjaritakeun jen hiroepna studenten Indonesia noe aja di Al-azhar matak tjeurik getih. Nja kitoe deui pamanggihna salasaoerang rengrengan redactie ieu soerat kabar, noe koengsi tolab di ditoe, mendakan aja noe nepikeun ka boeboeroeh dagang soesoe.

Waktoe ieu, studenten Indonesia noe aja di ditoe teh, sarta hiroepna sangsara tea, ngan aja 70, lolobana oerang Soematra, lantaran di dinja noe kaitoeng Moeslimna rada mampoeh.

## Sewoe-Noehoen.

*Aja hibar pangestoe sadajana para djoeragan² anoe moehit kana Al-Moe'min, djoeroengan Directie anoe kamari teh, parantos darongkap deui sapalihpaliheun, kalajan rebo babantoenanana pikeun oleh² anoe ngolah ieu madjallah. Ti sadongkapna oge teras bae dikokolakeun, kintoenkeuneun ka sadaja para djoeragan salebet kwartaal ajeuna, kwartaal kadoea. Namoeng sakalintang handjakalna, sarehna kapaksa kedah oendjoekan, jen oleh² anoe parantos katampi koe ahli dapoer Al-Moe'min teh, tebih keneh pisan kana njekapan kanggo kikintoenna.*

*Koe margi sakitoe, soegri para djoeragan anoe parantos kadeuheusan koe djoeroengan tea, moegi enggal² miwarang moelang.*

Ajeuna maranah koe sarerea! Tina tjatjah djiwa 60 malioen, anoe bisa djadi student ngan oekoer 70, sarta rata² ngan nitih meh saoerang tina samalioen djiwa. Naha ieu teh henteu djadi hidji karendahan pikeun kaom Moeslimin? Rek koemaha pibisaeunana Islam hoeroeng mantjoer tjara djaman Panoetanana, da kieu boektina.

Pang kitoena teh lain koe lantaran bahoela² teuing ka Djoengdjoenanana, tapi koe teu boga kasempetanana, da boektina geuning ari sakola loehoerna geus njarantong mah, tjara sakola insinjoer, sakola doktor djeung sakola Meester, bangsa oerang teh djaba ti noe geus kalaloear teh, oenggal² taoen aja nengah reboena anoe djaradi student. Meureun student-Moeslim oge, lamoen geus njantong mah, moal salah teu kitoena.

Anoe djadi kawadjiban Moeslim anoe 60 malioen dina sawaktoe ieu, teu aja lian kadjaba ti koedoe ihtiar ngajakeunana ieu sakola.

Ngingetkeun kana kaajaanana kantong Moeslim sawaktoe ajeuna, kahajang noe saroepa kitoe teh, pohara langgir kalieunana, lamoen koerang² njanghareupanana. Tapi sanadjan kitoe, teu koedoe hoream, teu koedoe seunggah, masing aremoet kana dawoehan Maha Agoeng: „Menta ka aing, engke koe aing dikaboelkeun."

Ihtiar oerang sarerea koedoe tjoekoep, nja eta ngabantoe ka „Comite sakola

loehoer" noe geus ngadeg di Solo, boh koe tanaga boh koe banda. Noe djadi Comite koedoe propaganda ka oenggal tempat, soepaja sakabeh tanaga hengker bisa dikoempoelkeun. Ka noe djadi pamarentah koedoe katjida moentangna, njoehoenkeun toendjangan, sabab lamoen teu karana pangdjeudjeuhkeun djeung panjoembang ti kas nagara mah, soesah deui bae pihasileunana.

## Sadjarah Idjtihad djeung Moedjtahid.

Samboengan A. M. No. 13.

AL-IMAAM AHMAD BIN HAMBAL r. a.

خَرَجْتُ مِنْ بَغْدَادَ وَمَا خَلَّفْتُ بِهَا

أَتْقَى وَلَا أَفْقَهَ مِنِ ابْنِ حَنْبَلِ

„(Di kota Bagdad, nalika koe sim koering geus ditinggalkeun, euweuh hidji djalma noe leuwih adjrih koe G. Alloh (taqwa) dj. leuwih oeninga tina oeroesan fakih ti batan Ibin Hambal)".

I. Sjafe'ie.

Dibabarkeunana ieu panoengtoen Islam, nja eta di kota Bagdad dina boelan Rabi'oel-Awwal taoen 164 tina Hidjroh.

Andjeunna sanes oerang Bagdad pitoein, moeng oerang. Meru مرو (Persie). Nalika andjeunna dibobotkeun iboe-ramana arangkat ka Bagdad.

Ramana teu sakoemaha lamina ti barang Imam Ahmad bin Hambal r. a. dipedalkeun poepoes. Tatapi sanaos kitoe oge, dasar watekna parantos soetji ti azali, parantos kenging ilham ti Noe Kawasa kana djalan kahadean, ti keur moerangkalih keneh damelna eta moerangkalih teu aja lian ngan tolab ilmi, nepi ka meh sakabeh 'alim noe aja di Bagdad, koe andjeunna disoempingan. Keur di pasantrenna oge andjeunna geus kasohorkeun hidji moerid noe seukeut otakna, bade lakoe lampahna dj. getol ibadahna.

Dina oeroesan seseratanana andjeunna kalebet kana golongan Boedjangga Islam nomer hidji, noe geus diakoe kadjempolanana koe oemoem dj. koe saban tahapan ra'jat.

Saoer Aboe Abdillah: „Dina hidji waktoe B. Cholifah Haroenarrasjid dj. para gegeden nagara arangkat ka tanah Riqqoh sarta sasaroempingna pada njareratan ka istrina. Pikeun ngawaler eta serat$^2$ ka tjaroge-tjarogena, sadaja para istri pada nareda toeloeng ka G o e r o e A g o e n g di Bagdad soepaja andjeunna miwarang Ahmad bin Hanbal salasahidji moeridna, ngawalerna eta serat$^2$.

Sabot I. Hanbali keur njerat, para istri$^2$ anoe miwarang tea pada heran koe kaloenggoehan dj. sopan santoenna eta djadjaka. Sapaos andjeunna djadi moerid, damelna sadidinten, minangka oesahana njiar kipajah njaeta Nasach noeroen, mangnoeliskeun enz., saperti sabagian studenten noe mariskin ajeuna geuning aja noe nepi ka dagang soesoe enz.

Sanaos I. Hanbali di Bagdadna kalebet djalma noe pangalimna dj. rea noe mikatjinta, tapi andjeunna teu ngaraos tjekap koe elmoena noe parantos kapimilik teh. Dina taoen 180 H., nja eta dina joeswa 16 taoen, eta nonoman noe dibabarkeun di pangoembaraan, ngadjadjah ka Mekah, Madinah, Sjam, Koefah, Basrah dj. ka tempat$^2$ noe sedjen pikeun diadjar elmoe Hadist. Sakabeh Oelama noe geus kasohor dina waktoe harita, koe andjeunna geus disoempingan saperti Sofjan bin Oejaenah, Ibrohim bin Saad dj. noe sanes$^2$-na. Dina taoen eta keneh (th. 180 H.), andjeunna ngarang hidji kitab noe ngaranna „Al-Moesnad", dieusi 120,000 hadist, pikeun nerangkeun roepa$^2$ masalah agama ti noe pangleutikna nepi ka panggedena.

Nalika Imam Sjafe'ie soemping ka Bagdad taoen 195 H., I. Ahmad bin Hanbali ngamoerid ka andjeunna pikeun njampoernakeun elmoe pakihna, bari sakapeung-kapeungeun djadi goendal koeda goeroena. Lamoen aja salasawios rerentjangan andjeunna ngageuhgeujkeun, andjeunna salamina sok ngadjawab kieu: „Lamoen andjeun hajang djadi ahli fiqh, tjekel koe maneh kadali koeda Imam Sjafe'ie, noe sabeulah deui.

Di pajoeneun goeroena andjeunna salamina sok tjitjing tara sasaoeran. Dimana aja noe naros, andjeunna ngawalon kieu: „Soepaja koering bisa leuwih loba narima tjariosanana, lantaran letah koering ngan hidji, tjeuli koering ngan doea".

Koe margi kitoe meudjeuhna pisan Imam Sjafe'ie njarios saperti noe diserat dina motto ieu seratan.

Sabada I. Sjafe'ie ngantoenkeun kota Bagdad, nja Imam Hambali noe kaimpoengan koe djalma$^2$ noe rek tolab ilmi. Ti antarana rea anoe djaradi Oelama noe agoeng, kajaning Imam Boechori, Imam Moeslim, Bagowi, Achmad bin Abib Hawary dj.r.d.

Ti kawit harita andjeunna koe kaoem Moeslimin dianggap hidji Imam hidji panoengtoen agama, sarta fatwa-fatwana tina oeroesan fakih didjadikeun hidji madhab anjar noe dingaranan „Madhab Hambali".

Haloean madhab andjeunna beda dj. madhab goeroena Imam Sjafe'ie. Dina sagala roepa masälah fakih, ti noe pangleutikna, nepi ka noe panggedena, koe andjeunna didasarkeun ngan kana Qoerän djeung Hadist.

Sadjeroning Imam keur aja dina poentjak kamasjhoeranana, datang djaman kasedihan kanggo andjeunna, mega fitnah anoe sakitoe poëk mongklengna noetoepan sinar noe sakitoe hoeroeng mantjoerna. Dina waktoe harita tembong masälah Cholkil Qoerän خلق القرآن noe dihoedangkeun koe kaom Moe'tazilah.

Koe lantaran Cholifah Baginda Ma'moen dj. sakabeh gegeden agama pada miloe ngajakinkeun jen Al-Qoerän teh machloek, hadist, tegesna barang anjar, sakoer djalma noe teu sahaloean djeung nagara toeloej diboeian, malah Imam Hambali oge kaboei, sarta barang cholifahna cholifah Moe'tasam mah, nja eta dina th. 220 H. djaba ti boei teh disiksa deuih.

Sanadjan andjeunna nandangan siksaän noe sakitoe bangetna, kajakinanana mah tetep teu robah saeutik-eutik atjan, teu kersa njebatkeun jen Al-Qoerän teh sabagian tina machloek.

Dina taoen 227 H. nja eta dina djaman Baginda Watsiq, Imam Hambali nembe dikaloearkeun ti pangboeianana. Ti kawit harita andjeunna njatetkeun sagala fatwana djeung ngarang roepa$^2$ kitab.

Dina taoen 241 H. nja eta dina djenengan Imam Hambali keur meudjeuhna aja dina poentjak kamasjhoeranana deui andjeunna kaboedjeng dipoendoet koe noe Kawasa. Inna lillahi wa inna ilaihi rodjioen. Noe ngiringkeun pasaranana aja 800 000 lalaki djeung 60 000 awewe.

Koe poepoesna ieu Imam, sakoeliah kota Bagdad tjaah tjipanon, nalangsa ditilar koe hidji 'Alim anoe sakitoe agoengna.

Tamat.

والسلام

Taefoer Joesoef.

## Amal Ma'roef.

*Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „p a d a m e l a n s a e" kanggo kamadjengan agama koe tjoekang A.M., teu aja sanes kadjabi ti maparin adres$^2$ ka adm. ieu s.k., adres noe sakinten kaerong bakal nampina atanapi bakal kersa maosna, oepami dikintoenan p r o e f n u m m e r.*

*Teras henteuna djadi langganan, eta mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres$^2$ tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.*

*Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoenggel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal$^2$ katingali sareng karaos kamadjenganana ieu s.k.*

*Ti samemehna katampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.*

## PATAROSAN.

A hidji bapa gadoeh anak awewe 4. A gadoeh doeloer saloehoereun lalaki (B).

B doeloer A tea gadoeh anak lalaki 2. A maot. B oge maot sapandeurieun A. Barang pes A maot barangna toeloej dibagikeun ka 4 anakna noe awewe tea (disamikeun).

Ka beh dieunakeun anak B anoe 2 tea menta bagian ka anak A noe opat tea, padjah teh ngabantoen bagian B (bapana tea).

Noemoetkeun agama, naha jaktos eta 2 anak B teh kedah kenging bagian?

Oepami kenging kedah koemaha ngatoerna? Soepados gampil oepamikeun bae barangna f 1000-eun.

Hoermatna,

A.

WALONAN.

A maot, ninggalkeun 4 anak awewe djeung 1 doeloer lalaki (B).

Eta warisanana kieu:

4 anak awewe $^{2}/_{3}$-na. 1 anak $^{2}/_{3} : 4 = {}^{1}/_{6}$-na. B $^{1}/_{3}$-na.

Ajeua B maot, ninggalkeun anak lalaki doea.

Djadi bagian 1 anak B $^{1}/_{3} : 2 = {}^{1}/_{6}$-na tina tirkah A.

Djadi:

Lamoen tirkah A pangadji f 1000, bagian 1 anak awewe $^{1}/_{6} \times$ f 1000 = f $166^{2}/_{3}$ bagian 1 anak B oge f $166^{2}/_{3}$.

M. a.

PATAROSAN.

Oepami bade salat gadoeh kodoaneun, doepi waktosna santek, sakinten-kinten moeng sakalieun salat, mana noe kedah dipajoenkeun ngodoan heula atanapi salat waktos eta. Margi aja noe njebatkeun kedah kodo heula. Sedeng sanggem pribados kodona djadi dubbel, oepami kitoe mah.

Pangabaktos Lgno. 1896.

WALONAN.

Netepan kodo mah salamina kedah heulaeun solat ada. Kieu:

Moen tadi tinggalna teh ngahadja, teu aja halangan, ngaheulakeunana wadjib.

Moen karana oedoer, eta mah teu wadjib, moeng soenat bae ngaheulakeun kodo manan ada teh.

Tapi ari santek mah, ngan kari sasalateun waktoena, nja heulakeun anoe boga waktoe bae, entong kodo heula, soepaja noe boga waktoe oelah djadi kodo deui, saperti noe kaoengel dina kitab

فتح المعين ص ٤

(وَيسن تَرتِيبهُ) أي الفائت فَيقضى الصبح قبلَ الظهرِ وَهكذا (وَتقديمهُ على حاضرةٍ) لا يخاف فوتها إن فات بِعذرٍ وَإن خشي فوت جماعتها على المعتمدِ وَإِذا فات بِلا عذرٍ فيجب تقديمهُ عليها وَإِن خاف فوت الحاضرةِ بِأن يَقع بَعضها وَإِن قل خارجِ الوقت فيلزمهُ البدأ بِها

Hartina kl.:

„Soenat ditartibkeun kodo teh, nja eta: lamoen ngodoan soeboeh, koedoe dipigawe memeh lohor djeung satoeloejna.

Soenat deui kodo teh dipigawe heulaeun noe boga waktoe, anoe loeas keneh, kadjeun teuing masing sieun lapoer berdjamaah oge, lamoen tadi porotna solat lantaran aja halangan mah.

Ari kodo solat anoe ditinggalkeun teu karana oedoer, lain soenat kodo heula teh, tapi wadjib; kadjaba solat anoe boga waktoe, anoe moal kabagean dina waktoena, boh sawareh atawa kabeh, eta mah wadjib solat anoe boga waktoe diheulakeun, solat kodo dipandeurikeun."

M. a.

PATAROSAN.

Ka I. Koemaha hoekoemna sabada ngachotamkeun Qoerän hidji poetra, teras diajakeun tatabeuhan sapertos: gendang pentja sareng tembang (mamaos) dibaroeng koe soeling, hitar, pantoen, pioel.

Naha eta kalebet kana awon (moenkar) atanapi sae?

Moegi ieu patarosan didjawab koe katerangan² ادلة الشرعيه noe 4 Qoerän Hadits s.d.t.

Hoermatna

Pribados abn. 2144. Tbb.

WALONAN.

Tatabeuhan noe diharamkan koe sja'ra, ditabeuh koe oestadz, koe saha² oge hoekoemna tetep bae haram.

Lamoen wenang ka oestadz, nja ka noe sedjen oge, wenang deuih.

Oestadz djeung sanes oestadz dina perkawis agama teu aja bedana.

Gendang, soeling enz. jaktos eta parabot kaoelinan anoe koe ahli agama dihoekoeman haram (dosa leutik), kaäsoep kana alatoellahwi.

Ari nas Qoerän sareng hadist anoe noedjoel pisan mah kana soeling oerang, hitar, biola, gendang pentja, pantesna moal aja, da ieu mah parabot kaoelinan djaman ajeuna di oerang.

Ngan doemeh koe oelama disareboet haram tea, koe oerang tarimakeun bae.

Moen koe oerang karempak, geuwat soesoel koe pirang² ibadah.

إنّ الحسنات يذهبنَ السيئات

„Loba kahadean teh sok ngahapoes kana roepa-roepa kagorengan."

Djaba ti eta kaoengel dina hadits, woedoe anoe aloes, solat soenat, poeasa asjoero djsl. eta oge ngiparatan kana dosa² anoe nalaknak-niliknik.

Tapi sabalikna, dosa leutik teh sok djadi dosa gede, lamoen didjieun pamalagian (اصرار), dieenteng dianggap teu dosa, atawa dipigawe koe 'alim anoe djadi ikoetan djelema, sabab sasat njontoan ka batoer.

Kaoengel dina kitab سلم التوفيق katja 69:

ومن معاصى الاذن الاستماع إلى كلام قومٍ أخفوه عنه وإلى المزمارِ والطنبور وسائر الاصوات المحرمةِ

„Dosa tjeuli teh saperti: ngahadja ngadengekeun rasiah batoer, ngahadja ngadengekeun mizmar djeung toenboer atawa tatabeuhan sedjen noe diharamkeun."

(مزمار) teh bangsa guitar, viool enz.

(طنبور) bangsa soeling atawa bangsing enz. Eta doeanana tatabeuhan baheula, noe sok ditarabeuh koe toekang nginoem.

Manawi tjekap koe sakieu oge.

M.a.

## Berhasillah maksoed A.M.

Berladjarlah wahai saudara sekalian,
Elmoe jang nafi' sekarang dan kemoedian,
Rohmat Allah jang bersifat Rahman,
Hidajat dan taufiq kita harapkan.

Al-Moe'min telah mensadjikan,
Segala ilmoe jang diwadjibkan,
Ijalah Madjallah jang sebagai boelan,
Lekaslah saudara berlangganan.

Lihat dan periksa akan isinja,
Al-Moe'min tentoe besar goenanja,
Habar doenia poen ta' ditinggalkannja,
Memenoehi keboetoehan pembatjanja.

Akan Al-Moe'min saja poedjikan,
Karena beloem saja dapatkan,
Soerat kabar jang memadjoekan,
Oentoek doenia, acherat diterangkan.

Elok dan tjantik poela roepanja,
Dengan digambar sebagai symboolnja,
Agar bertambah himmah pembatjanja,
Laloelah radjin meamalkannja.

Moerah dan ringan poela harganja,
OEmoem soepaja memperloekannja,
Membajar harga soerat kabarnja,
Itoelah memang kewadjibannja.

Nama Al-Moe'min telah masjhoerlah,
Oleh kebidjakan para kemoedinjalah,
Lebih² Redactienja soesah dan pajah,
Elmoe amalnja, balaskan ja Allah.

Hasilkan ja Allah maksoed Al-Moe'min,
Sedang memimpin para Moeslimin,
Agar dislamatkan Allah fiddarain,
Rahmat dikoerniaï Rabboel-alamin.

Oleh karena itoe beramallah kita,
Nasehat Al-Moe'min jang berharga,
Itoelah akan menslamatkan kita,
Elmoe amal soleh mendapat sjoerga.

Blaradja, 1 April 1939.

## Toetoeran Tasaoef.

koe Al-Madani.

Samboengan A. M. No. 13.

Katiloena anggahota anoe koedoe didjaga teh nja eta lisan (letah).

Kanimatanana boga letah geus teu kedah didadar pandjang lebar deui, lantaran sarerea pada ngarasa, nimatna boga letah, nja eta sadjabana ti oerang bisa ngomong teh, oerang bisa ngarasakeun roepa² rasana kadaharan, mana noe amis, mana noe asin, mana noe pait, mana noe peuheur.

Tah! nja ieu pisan letah, anggahota anoe katjida gagah perkosana teh, bener henteu toelangan, tapi ana datang adatna anoe doegal, matak ngagendjlongkeun doenja.

Letah lamoen dioembar sakahajangna anoe tangtoe matak narik kana pibahlaeun doenja acherat.

Timbalan K. Nabi s.a.w.:

إِنَّ الرجلَ ليتكلم بالكلمة لِيضحك بِها أَصحابهُ فيهوى فِى قعر جهنم سبعين خريفاً

Hartosna: „Hidji djalma anoe ngomong koe sakalimah, sarta pang ngomong kitoe teh soepaja diseungseurikeun koe batoer, manehna baris ragrag kana dasar naraka toedjoeh poeloeh taoen."

Deui saoer Malik bin Dinar:

إذا رأيت قساوةً فى قلبك ووهناً فِى بدنك وحرماناً فِى رزقك فاعلم أنك قد تكلمت فيما لا يعنيك

Hartosna: „Lamoen maneh ngarasa teuas hate, badan ngarasa lembek teu tanginas kana ibadah, ridjki ngarasa katjida hesena, moal salah deui eta teh tina lantaran maneh geus ngomongkeun omongan anoe teu aja goenana."

Samemeh oerang terang mah, siga teu aja matakna ari njieun piseurieun batoer teh, siga teu aja matakna ngomong teh ari anoe wenang mah (lain ngabohong, lain ngoepat) tapi kitoe boektina.

Sadjaba ti eta omongan noe teu aja goenana doenja acherat, matak isin koe Malaikat Kiroman Katibin oge, lantaran ngagawekeun ka arandjeunna sina noelis-noeliskeun kana omongan anoe teu aja goenana, katoeroeg-toeroeg eta toetoelisan teh dioeningakeun ka Goesti Alloh. Isin temen, adjrih temen, toetoelisan oerang pinoeh koe omongan tjangkarangbongkang woengkoel, katambah-tambah eta verslag oerang anoe ti barang borodjol nepi ka maot teh, djaga di poë kiamat, dipiwarang koedoe dibatja ditetek saketjap-saketjap, di hareupeun sakabeh machloek dina djero sakitoe hoeroe-harana, dina djero sakitoe lapar djeung dahgana, bari diseukseukan djeung diwiwirang.

Koemaha pirasaeunana dina waktoe eta, moal aja geusan njaroeakeun. Eta teh dina omongan anoe wenang, omongan anoe haram mah geus taja tjaritakeuneunana deui.

Anoe matak Bagenda Aboebakar mah, salawasna ngaheumheum batoe, nja eta soepaja oelah loba teuing sasaoeran, sarta andjeunna njaoerkeun kieu:

هٰذا الذى أَوردنى الموارد

Hartosna: „Nja ieu pisan anoe ngaragragkeun ka kaoela kana pirang² kahinaan teh". (njaoerkeunana kitoe, bari njandak kana ilatna).

Aja deui hidji oelama, djenenganana حسان بن ابى سنان andjeunna hidji waktoe ngaliwat ka hidji gedong anoe kakara anggeus. Tina kagetna ningali eta gedong, nepi ka aja manah hajang naroskeun, sarta teroes koe andjeunna ditaroskeun ka noe aja di dinja, saoerna: „Sabaraha boelan ieu gedong teh dipigawena ?"

Saparantosna sasaoeran kitoe, andjeunna emoet, naon goenana make toenjoe tanja kana ieu gedong, toer teu aja mangpaatna ngaloearkeun eta omongan. Koe kadoehoengna andjeunna ngaloearkeun eta kasaoeran anoe sakitoe pondokna, teroes njiksa andjeun, saoem lilana sataoen, itoeng² ngiparatan eta omongan tea.

Samboengeun.

## Koekoepingan Lgno. 562.

Ngoeping koe tina retjetna pareboet tjatoer, dina oeroesan Talkin dibagian Islam, parantos mangtahoen-tahoen teu atjan aja kaberesan, pribados bade ngasongkeun pependakan, tina 3 doeloer dina lingkoengan Islam.

Tjeuk doeloer ka 1, matja Talkin di Makam teh soenat, margi dilebet eta Talkin aja doä noe moestazab.

Tjeuk doeloer ka 2, teu perloe matja Talkin di Makam, da majit mah moal ngareungeu naon², da hartina Talkin teh papatah.

Tjeuk doeloer ka 3, keun bae sanaos teu ngoepingeun oge, atoeh keur oerang noe hiroep, ngabandoengan kana papatah Talkin tea, da oerang oge baris maöt, soegan aja hidji-hidjieun kalimah noe ngarti dina basa Arabna, tjenah teu ngarti, taroskeun ka noe ngarti, ngilari waktos noe salse.

Pamendak djisim koering mah, eta matja Talkin di Makam, tetep hadena imma ngareungeu, waimma henteu. Margi sakoer noe hadlir pada terang jen papatah eta teh, sarta sarerea pada emoet kana adjal; meureun sahanteuna bae.




Samboengan A. M. No. 14.

### LEBARAN DINA POË DJOEM'AH.

Lamoen baroeng poë lebaran djeung poë Djoema'ah, pikeun oerang lemboer anoe boga kawadjiban solat djoem'ah di kota, sarta sarolatna lebaran tea di kota, maranehna teu kawadjiban djoem'ah, noeroetkeun nas noe kaoengel dina kitab Moehadzab bab djoem'ah katja 109.

وان اتفق يوم عيد ويوم جمعة وحضر أهل السواد فصلوا العيد جاز أن ينصرفوا ويتركوا الجمعة لما روي أن عثمان رضي الله عنه قال فى خطبته (أيها النّاس قد اجتمع عيدان فى يومكم هذا: فمن أراد من أهل العالية أن يصلي معنا الجمعة فليصل ومن أراد أن ينصرف فلينصرف).

Soendana:

Lamoen baroeng poë lebaran dj. poë Djoemaäh, sakoer oerang lemboer noe saralatna lebaran di kota, meunang teroes baralik ka saimahimahna, sarta naringgal kana salat Djoemaäh, lantaran aja riwajatna Sajidina Oestman r.a. noe ngadawoeh kieu dina nalika hoetbah: „He djalma-djalma! Dina poë ieu baroeng pisan lebaran reudjeung Djoemaäh. Sakoer oerang pilemboeran noe karep hajang Djoemaäh djeung oerang sarerea euweuh halanganana, tapi lamoen rek balik sarta rek naringgalkeun solat Djoemaäh, meunang teu aja halanganana."

Koe ieu nas, oerang meunang kajakinan jen wenangna ninggal Djoemaäh dina poë lebaran teh, ngan pikeun oerang pilemboeran anoe waloerat dina

Komo lamoen nalkinkeunana tea toeloej disalin koe basa noe pikahartieun koe hadlirin, beuki hade bae.

Paosna katrangan sae tingalian A. M. noe parantos² bae.

milir-moedikna ka masigit bae; riweuh koe ajana lebaran, mana waktoe soekan² mana waktoe zarah² silatoerahmi. Ari solat Djoemaäh tea kapan goegoer koe waloerat mah, tjara anoe gering atawa anoe oedoer koe hoedjan gede.

والجمعة تسقط بالمشقة

„Djoemaäh goegoer koe waloerat."

OEDOERNA SOLAT.

Ngan doea roepa oedoèrna solat mah, kahidji sare, kadoea poho. Tapi sare noe geus mandjing waktoe solat mah, henteu kaäsoep oedoer.

QODO SOLAT.

Saha² anoe boga kawadjiban ngalakonan solat toeloej ditinggalkeun, wadjib dikodoanana boh koe lantaran aja oedoer ti salasahidji anoe tadi atawa teu aja sabab naon², sabab aja dawoehan Rosoeloelloh s.a.w.:

من نام عن صلاة أو نسيها فليصلها إذا ذكرها

„Saha² noe sare nepi ka pot solat wadjib diqodoanana dimana inget kana eta solat."

Djaba ti eta aja riwajat kieu:

أن النبي صلى الله عليه وآله وسلم فاتته صلاة الصبح فلم يصلها حتى خرج من الوادي

„Dina hidji waktoe Rosoeloelloh kasiangan soeboeh, nepi ka kakantoen netepan soeboeh, koe mantenna teh teu boeroe² diqodoan. Sabada mantenna kaloear ti wadi nembe diqodoan."

Kaoengel dina kitab Moehadzab, jen Ibnoe Ishaq parantos ngadawoeh kieu:

إن تركها لغير عذر لزمه قضاؤه على الفور

„Lamoen solat ditinggalna teu kalawan aja oedzoer, wadjib boeroe² diqodoanana, iwal lamoen roepek waktoe solat noe wadjib harita, eta mah koedoe diheulakeun noe wadjib harita bae."

Tjara boga qodoaneun poeasa; lamoen kaboeroe koe boelan Poeasa, anoe koedoe diheulakeun teh poeasa boelan eta. Dawoehan Sjech Ibnoe Hadjar: ,,Pikeun djalma anoe boga qodoaneun, koedoe ngadoekdoek qodo bae oelah migawe naon², iwal ti kaperloean anoe teu beunang ditinggal, kajaning: kasab keur nafakah anak rabi, mandi, dahar nginoem, djeung salianna. Lamoen boga solat qodoaneun anoe katinggalna lantaran oedoer, soenat boeroe² dina qodona, nja kitoe deui merelekeunana qodo, lamoen rea mah waktoe solat anoe kaliwat".

والله أعلم بالصواب

Teraskeuneun
Q. I.

# TARTIB.

Sagala hal lamoen dibarengan koe tartib, moal soelaja dina benerna, dina oeroesan naon bae, tjara ieu, katartiban istri patani di pilemboeran:

Di awewe maloem di kampoeng, boboko noe ditoempangan koe tjoèt, diselapan peda beunang meuleum, djeung gendjer beunang njeupan, rigidig diais bari ngadjingdjing teko dieusi tjai enteh noe masih keneh haneut tjaina, indit nganteuran noe djadi „goestina".

Ti kadjaoehan keneh salakina geus katembong ngoelangkeun patjoelna. Barang geus deukeut kareret koe salakina, jen pamadjikanana datang. Matjoelna ditoenda, toeloej kokotjok leungeunna, gek sidengdang dina galeng, koesiwel moeka babawaan pamadjikanana.

Memeh prak dadaharan panganteuran noe sakitoe geus nembrakna teh, salakina ngomong: „Baroedak geus aridit ka sakolana? Djeung kaperloean noe perloe di imah geus beres?"

Barang pamadjikanana ngadenge omongan salakina kitoe, semoena rada handeueuleun, lantaran disangka sambewara, teu njaho kana kawadjiban noe djadi awewe, toeloej ngadjawab bari rada ketjoet: „Koering moal datang atawa teu perloe nintjak ieu galeng ajeuna, lamoen tatjan beres sakoer kaperloean di imah, kalawan tartibna. Taja petana koering mah njoenatkeun anoe perloe, merloekeun anoe soenat, moal „njeungeut damar di soehoenan."

Ngadenge djawaban pamadjikanana kitoe, salakina boengaheun pisan, lantaran sidik bodjona teh „istri sadjati". Ti dinja mah kakara prak bareng dalahar panganteuran pamadjikanana tea, sarta kabina-bina nimateunana, asa sagala katjoemponan.

Panembrong.

Panjamboeng red. Ieu kadjadian, pohara saena pikeun toeladeun anoe ngersakeun noelad kasaean.



# Pangaweroeh - Paoesahaan.

(samboengan A.M. no. 13)

Nilik kana tjariosan dina A.M. no. 13, atoeh harga kopra (kalapa) teh henteu goemantoeng kana rea-saeutikna kopra woengkoel, tapi oge kana rea atawa saeutikna barang² lian, noe sami pada ngandoeng dzat gemoek tjara kopra tea, sapertos bangsa katjang², siki kapas, gemoek ti chewan² enz.

Koe sabab kitoe atoeh kopra (kalapa) woengkoel mah teu bisaeun ngarobah hargana gemoek. Tjobi bae tingali, wireh di oerang woengkoel geus ngabogaan 28% tina reana kopra di doenja noe diiangkeun ka loear nagara (export), kaajaan kopra di oerang teh samasakali teu bisaeun ngarobah harga gemoek di pasar doenja.

Oepami oerang njoektjroek-ngoelik kalawan-enja², tangtos kaoeninga, wireh kopra di oerang teh beunang dibagi kana 2 doeoeman, nja eta:

a) kopra noe asal ti Poelo Djawa pitoein,

b) kopra noe asal ti Poelo² loeareun Poelo Djawa.

Doepi kopra noe asalna ti Poelo Djawa biasana nja sok didamel minjak di fabriek-fabriek di dieu bae. Ari kopra noe asal ti Poelo² sedjen, nja eta noe sok diariangkeun ka pasar doenja (export).

Hargana kopra ti Poelo-Poelo sedjen goemantoeng kana harga kopra di pasar doenja djeung ongkos-ongkos ngirimkeunana, demi harga kopra di Poelo Djawa mah sakoerang-koerangna sami sareng pasar doenja.

Ajeuna sing telek ieu masalah noe kasebat dihandap hodjahna:

a) Oepami kopra di Poelo Djawa katjida reana, eta hargana teu matak djadi leuwih handap ti batan harga di pasar doenja, lantaran sakoer kopra noe teu pajoe di fabriek-fabriek di dieu teh, tangtoe bisa miloe didjoeal di pasar doenja. Sawangsoelna:

b) Lamoen kopra di Poelo Djawa ngan saeutik pisan, tangtoe hargana bakal naek, ngan naekna moal gede, djalaran oepama hargana di Poelo Djawa mahal mah, atoeh tangtoe kopra-kopra ti Poelo² sedjen bakal ngotjor ngadon didjoeal di Poelo Djawa.

Mangga lalenjepan hal ieu.

Baris aja samboengeunana,

Salamna poen

Tohir S. a.

# Koropak.

Djrg. Agoes Prawiradidjaja H. B. P. T. T. Afd. Fin. Bandoeng.
Kintoenan kanggo kw. II th. 39 katampi.

Djrg. Atmawidjaja Lgno. 2029.
Kintoenan f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

# GENDJLONG DOENJA

— koe: M. MORAWI. —

Taoen-taoen ajeuna „oenslas-ansloes" djeung roerag-roeroeg teh geus teu asa model deui, mani aja kana opat-limana nagara noe djadi korban. Noe katerap koe „panjakit roebat-riboet" babakoena nagara² fascis: Djerman, Italie djeung Djepang. Kadjeun lamoen noe di-ansloesna nagara noe rahajatna sabangsa mah, saperti Djerman ka Oostenrijk dj. ka Memel, eta mah beunang dima'loem, tapi koemaha ari ieu mah bet make wani-wani ngadjabel nagara-nagara noe sedjen bangsa.

Poegoeh ari dina pidatona para gegeden fascis mah noe dikahareupkeun teh ngan „hak marentah sorangan (zelfbeschittingsrecht), tapi lamoen katimbang matak ngoentoengkeun atawa ngalobaan pangaroehna mah, dirempak bae eta azas toedjoean teh. Ari koe kitoe tea mah sarerea oge geus oeninga jen djelema mah kalolobaanan kadjeun ngarempak agemanana at. omonganana asal oentoeng sorangan. Dina sadjarah doenja poeloeh² tjonto noe saroepa kitoe teh. Eta bae geura basa sarengsena perang doenja oge Inggris, Prantjis djeung Amerika, bakating koe hajang ngahengkerkeunana ka Djerman geus teu inget kana kamanoesaan djeung pikahareupeun, maroekankeun teh rek kitoe bae salawasna. Nja kasalahan ieu pisan noe matak ngageundjleungkeun doenja djaman kiwari teh.

Lamoen dilenjepan koe oerang kadjadian noe beh dieu-beh dieu teh hidji tjiri jen keur aja machtsverschuiving lamoen tjeuk basa Perteges tea mah, hartina pindah² kakawasaan ti noe ieu ka noe itoe.

Tjoba bae, Djerman, hidji nagara noe sarengsena perang doenja katjida hengkerna teu bisa walakaja, ajeuna nepi ka dipikagimir koe nagara² noe baretona meunang perangna. Nja kitoe deui Italie dj. Japan. Tjindekna kakawasaan teh ajeuna mah geus henteu dimonopoli koe Inggris woengkoel, tapi parindah sawareh ka Djerman di Eropa Tengah, ka Djepang di Timoer Djaoeh, ari ka Italie di Laoetan Tengah (Middellandse zee).

Noe pangpandeurina djadi korban „panjakit rereboet" nja Albania, dina A.M noe kamari oge parantos dimoeat bedjana noe pondok. Sakoemaha noe parantos kaoeninga koe para maos eta nagara teh ti tadina oge parantos dipangaroehan koe Italie, ajeuna didjabel pisan.

Ari pasalna noe dohir, nepi ka Italie ngadjalankeun taladjak anoe saroepa kitoe tea nja eta: Dina taoen kamari djendral Giopani Giro ti nagara Italie datang ka Albania rek njieun parte fascis, partena Mussolini, sarta dibantoe koe hidji menak Albania noe ngarasa boga haq pikeun djadi radja. Tapi ieu parte, koe radja Achmad Zogoe dilarang, nepi ka eta djendral teh balik deui ka Italie. Ari dibalikanana deui Februari, boelan mangkoekna.

Menak noe hajang djadi radja tea, Se Beg Vrlacy Astiori ngaranna teh, njieun komplotan, tapi kaboeroe kabetahkeun, malah toeloej ditangkep.

Koe ajana eta kadjadian noe aja pasangkoetna djeung Italie, nja Mussolini ngasongkeun poerstelan ka Albania, soepaja Astiori tea dikaloearkeun ti boei.

Ieu poerstelan ditolak koe Zogoe toeloej ti dinja aja deui roepa-roepa babadamian antara eta doea nagara teh, tapi djigana bae koerang njoegemakeun ka Mussolini, boektina teu mangkoek sawatara lilana ti harita Italie ngiang²-keun soldadoe ka Albania.

Mimitina mah ngalawan balatantara Albania teh, malahan ngenta toeloeng sagala ka nagara Joego Slavia, nagara noe tapel wates ti kaler, tapi teu mere bantoean da tjenah nagarana njobat djeung Italie. Tangtoe katjipta koe oerang oge dimana rek bisa nakisna nagara noe sakitoe leutikna ka nagara noe sakitoe rongkahna. Kapan noe diiangkeunana oge aja kana 170 kapal perangna katoet poeloehan reboe pradjoeritna, dibarengan koe mangratoes-ratoes kapal oedara.

Kapikir meureun koe djendral² Albania oge jen euweuh goenana pisan ngalawan teh, kalah ka mitjeunan djiwa bae, nja toeloej ngembarakeun ka rahajat soepaja oelah ngahalangan aboesna soldadoe ka nagara.

Sanggeus pradjoerit Mussolini daratang ka Tirana—iboe kotana Albania,—gegeden² dj. pamarentah dj. radjana arindit ka Griekenland, noetoerkeun radja istri noe enggeus tiheula angkatna ka eta nagara.

Ieu bedja keur nagara demokratie mah matak beuki ngahariwangkeun bae. Naha naon maksoedna nagara-nagara fascis ka hareup teh? Beuki dieu beuki saralah bae aksina teh nepi ka nagara-nagara Balkan (Roemenia, Boelgaria, Joego-Slavia, Griekenland djeung Albania) mah kakepoeng bae koe Djerman dj. Italie.

Albania dilindihna koe Italie, oge soepaja bisa nempat-nempatkeun balatantarana di eta nagara, nepi ka pangaroehna di Balkan ngagedean.

Da ari ngarah keur lapang dagangan atawa hasil boemi tjara Habsi mah djadjaoeheun, sabab Albania mah nagara toeloeanganeun tina djihat karahardjaanana oge.

Koe sabab eta Inggris, Prantjis djeung nagara-nagara noe aja di bagian Balkan gantjang babadamian, sarta para minister²na anoe keur parakantji oge, gentak maroelih ka sakantorna-sakantorna.

Panjeukseukan dina soerat² kabar nagara demokrasie teu woedoe hebat, itoe ieu pada njempad, malah Toerki oge teu tinggaleun, da tjitjingna dina koengkoeroengan Balkan keneh, ngan noe teu pipiloeeun teh Joego-Slavia, koe lantaran pangnjantong-njantongna pisan ka Italie dj. Djerman, bisi djadi korban noe kadoea.

Noe ngamoepakatan ka Italie teh, ngan Djerman woengkoel, da sobat dalitna tea, malah make njeboetkeun jen lain Italie noe ngagoedjroedkeun teh, tapi Inggris, make ngagokan Italie di Laoetan-Tengah, sedeng eta laoet teh ajana sakoerilingeun Italie. Djadi pantes pisan Italie boga kakawasaan di dinja teh, tjara Djerman di Eropa-Tengah.

Pamanggih Djerman kitoe teh geus mindeng dipidatokeun koe Benito Mussolini, jen priboemi koedoe ngawasa di imahna sorangan.

Djadi toengtoengna sili reboet kakawasaan, antara parte Djerman-Italie-Djepang djeung parte Prantjis-Inggris.

Inggris djeung Prantjis emboeng ngoerangan kakawasaanana noe geus kamilik, ari Djerman djeung Italie hajang pada ngabogaan kawasa di dinja teh.

Soepaja pangaroehna di Balkan henteu ngoerangan, Inggris geus njieun babadamian tjara noe geus ditoelis tadi di loehoer. Boeahna eta babadamian nja eta Inggris rek mere pitoeloeng ka Griekenland djeung Roemania dimana aja noe ngaroeroeg.

Sabot Albania dikorojok koe Italie, Spanjol noe dikapalaan koe Franco, geus aboes kana parte „njegah bahaja koeminis". Ieu kadjadian teh tambah ngahawatirkeun nagara² demokrasie, malahan djadi wangkongan sabagian pers di Prantjis, magarkeun fascis rek njieun poelitik ngepoeng ka Prantjis, djadi pangajonan poelitiek Chamberlain noe hajang nahan aksina fascis tea.

Tah kitoe kadjadian² dina minggoe noe anjar kaliwat, di bagian Eropa mah. Demi kaajaan di wewengkon Laoetan-Tedoeh, noe njekel rol dina politiek teh, Djepang. Pangna Djepang njieun taladjak noe telenges di eta wewengkon, kapaksa koe loba teuing rahajatna.

Sedeng tempatna ngan oekoer leuwih gede saeutik ti poelo Djawa, ari rahajatna leuwih ti genep poeloeh malioenna.

Djaba ti eta hajang ngabogaan pasar daganganana noe laloeasa. Pikeun ngalaksanakeun tjita-tjitana noe di loehoer tea, kapaksa koedoe ngareboet nagara batoer, nja eta Mansjoeria noe geus lima taoen didjabelna, ajeuna nagri Tiongkok noe keur dihantja.

Sadjeroning ngoembar napsoena teh geus tangtoe koedoe pabentrok djeung Inggris, Prantjis, Amerika, Roeslan. Lain bae eta opat nagara teh paoer kaganggoe djadjahanana, tapi oge kapentinganana di nagara Tiongkok. Sabab Tiongkok teh ti baheulana oge dipangaroehan koe nagara Koelon bae, malah diseboetna oge satengah djadjahan (Semi-Kolonie). Koe kaajaan noe saroepa kitoe, saban madjoe Djepang, madoek kana kapentinganana nagara Koelon, kitoe bae salawasna. Noe matak lamoen aja karoesoehan di Eropa teh, Djepang mah pohara soegemana.

Ajana sosobatan antara Djepang, Djerman djeung Italie oge, nja eta keur ngadjalankeun tjita-tjitana: „priboemi koedoe ngawasa di imah sorangan".

Malah soesoembarna Djepang mah nepi ka hajang ngabasmi oerang Koelon ti Asia, sabab Asia keur bangsa Asia deui, tjenah.

Noe matak meudjeuhna pisan pamarentah di oerang tataharna beuki soehoed ngalobaan kapal perang djeung baladna, soepaja dimana aja roesoeh bisa ngadjaga sorangan, teu karana ngarep² pitoeloeng batoer.




Ketakna kolleha Aboeja, Toean H. Paririmbon geus kaoestara koe sarerea, jen teu aja deui kalagianana kadjaba ti ngabibita koe gandjaran. Lamoen kitoe teh, kitoe.....pigandjaraneunana; sakitoe poeloeh pahlana, sakitoe ratoes kahadeanana, widadarina disalbakeun, koema karep. Pang kitoe katjapangnana sakadang kolleha, kaharti pisan koe Aboeja oge, sabab andjeunna pohara kabina-bina, malah loear biasa tomana kana gandjaran teh, sagala roepa teh karana olih bae.

Sakali mangsa mah koe Aboeja teh disoesoel tepoes, naon sababna noe matak ari kasaoeran mah lillahi ta'ala-lillahi ta'ala bae, tapi ari padamelan ngebon gandjaran.

Demi lemekna ka Aboeja madjarkeun teh, poegoeh bae sagala oge koedoe karana Alloh, ngan bae sadjeroning kitoe teh, moal salah deui toemibana gandjaran ka oerang, lantaran sagala roepa oge geus didawoehkeun koe Maha Soetji. Tjenah eta, Goesti mah wenang njiksa anoe hade djeung ngagandjar anoe goreng tea, eta mah koe oerang, tjek kolleha Aboeja teh, oelah dipake alesan, sabab lamoen sagala roepa ngarepkeun kawenangan Maha Wisesa kitoe, oerang atoeh bahoela ka noe ngajoegakeun.

„Naha geuning toean Hadji, ari toma kana banda mah koe toean Hadji dilarang keras ?" tjek Aboeja.

„Tah..........kitoe", walon sobat medok Aboeja teh „ana geus papanggih djeung kolot anoe boetek tjara Aboeja, ripoehna teh. Ari toma kana kadoenjaan mah baloekarna teh tangtoe tjara Aboeja tea bae, teu kaop aja koreh-koreheun sok tjoel kana waktoe, kadjeun engke ditaoer koe qodo, toengtoengna waktoe lapoer, qodo.........henteu. Lamoen geus ngabadjoe mopohokeunana, tinangtoe papanggih djeung poho pisan, lawora pisan".

Ti dinja mah koe Aboeja teh dihantem bae dipikiran, dipilih-pilih koe Aboeja, toeroetan.....entong, toeroetan.... entong; dihantem koe Aboeja dibalitoengkeun. Demi hasilna, tjondong ka Toean Hadji, ari lantaran karasa koe toma oesaha tea. Pang toma oesaha teh, koe lantaran hajang hasil anoe loba.

Lamoen tani hajang rosa beubeunanganana, meureun pagaweanana koedoe aloes reudjeung soehoed. Djadi lamoen hajang gandjaran oge, ibadahna koedoe tegep. Dimana ibadahna geus tegep, datang bogoh; sarta dimana geus bogoh, tjoel pangarep-ngarep, kop kana karana Alloh.

Poegoeh, ari kitoe tea mah, tjek dina pikiran Aboeja teh, orokaja koe hese pisan ngabiasakeunana teh. Eta bae Aboeja mah, hajang oelah ninggalkeun bismillah, mani teu atjan laksana keneh bae, leuwih mindeng pohona manan ingetna. Malah sakali mangsa mah model-aneh pisan.

Kalakoean Aboeja geus ngalemah pisan, heuleut sapoë sok njatjar djanggot djeung koemis, ngarah oelah etjes teuing kembang bodasna. Tempo-tempo, dimana si nini keur riweuh, noe sok ngawoelaan keur njatjar teh, intjoe Aboeja, oemoer opat taoen; sina njokot tjai haneutna, sina njokot andoekna, djeung sina njokot saboenna.

Dina sakali mangsa, sanggeusna si intjoe anggeus laladenna, sabot Aboeja bebenah, manehna dioek gigireun Aboeja ngalaladjoan. Doemadakan, lantaran Aboeja loba poho batan inget tea, djol rek gasroek bae, njatjar. Aboeja digebah koe intjoe, pokna teh: „Hihhh, naha Boeja teu „bismillah heula, djol-djol pek bae, paingan Aboeja sok raheut atoeh".

Tjoel peso kop intjoe, Aboeja teh, toeloej dioesapan, bari njaloekan si nini, lantaran sakitoe modelna; Aboeja eleh koe intjoe orok beureum.

Pang eta boedak kitoe, sapedah dimana manehna rek tjoerat tjoret, koe Aboeja sok dititah matja bismillah heula, komo ari daharna bareng djeung Aboeja mah. Sanadjan teu atjan njahoeun di gandjaran oge, papagah Toean Hadji Paririmbon teh, koe Aboeja sok dioper bae ka boedak. Tah kitoe, hasilna. Paingan sagala roepa teh koedoe toeman ti boeboedak, koedoe ditjontoan koe kolot, sina nendjo kolot.

Tjatjakan lamoen Aboeja reugeudjeug tjara adjengan, meureun itjeusna intjoe Aboeja teh, leuwih ti ajeuna.

## Koropak.

Djrg. Darmaatmadja Lgno. 2771.
No. Lg. anoe leres no. 2771. A. M. no. 1 th. 39 parantos seep.

Djrg. Natasapoetra Lgno. 2653.
Kitab Panoetan agoeng parantos dikintoen deui, moegi katampi.

Djrg. H M. Sjaronie Asjari Lgno.2371
Kintoenan f0 80 kanggo kw. I th 39.

Djrg. R.S. Soekrijawidjaja Lgno. 1445.
Kintoenan f2 30 kanggo kw. III+IV th 38 + kw. I th 39

Djrg. Accoob Lgno. 2193
Kintoenan f2,30 kanggo kw. III+IV th 38 + kw I th 39.

Djrg. Tohir Lgno. 1867.
Kintoenan f0,80 kanggo kw. I th 39.

Djrg. R. Natadilaga Lgno 2638.
Kintoenan f4,— kanggo kw. IV th 38. sareng kw. I + II + III + IV th 39.

Adm. A. M.




## Tatjan poegoeh.

Dina A. M. No. 13 geus dimoeat bedja noe asalna tina s. k. „Java-Bode" jen loba pengharepan kana dipotonganana deui gadjih djeung pansioenan, tapi make ditambahan, jen minister djadjahan toean Welter teu moepakateun kana eta niatan.

Tah ajeuna sala-sahidji pembantoena „J. B." di Den Haag (nagri dingin) nelegram ka redactie jen minister djadjahan teh jakin moal ngamoepakatanana kana motong gadjih teh.

Geus teu koedoe ditjaritakeun deui jen ieu bedja matak ngaboengahkeun ka noe karagoengan kapentingan. Ajeuna oepama moal toeloes rek ngoeroed tina gadjih, pikeun ngoerangan katekoran, kapaksa koedoe naekkeun roepa-roepa padjeg, sarta bakal keuna ka sarerea.

Ari aloesna mah tjek bedja teh nagara Nederland sorangan noe koedoe njombo. Babakoena tina doeit eukeur balatantara, da nja ieu pisan noe matak nekorkeun gede kana kas teh, sabab lobana ongkos keur balatantara woengkoel, leuwih ti 120 malioenna. Madjarkeun teh koe lantaran Nederland noe panggedena boga kapentingan dina oeroesan balatantara, merenah pisan lamoen eta ongkos² bagian panggede-gedena ditanggoeng koe Nederland, lamoen henteu rek kabehanana oge.

Djaba ti ongkos² keur balatantara noe loba teh, oge doeit keur kaperloean noe indit verlof ka nagri Walanda meh kana doea poeloeh malioenna. Ari ngeunahna ngan keur noe arangkat ka nagri bae, noe majarna balarea.

Aja deui djalan noe matak ngentengkeun ka nagara teh, tjek anoe aroeninga kana kaoeangan nja eta direksi² maskape noe boga paoesahaanana di Indonesia saperti B. P. M., K. P. M. djeung rea² deui, sina matoeh di Batawi atawa di mana bae asal di Indonesia, soepaja padjeg kasabna diaanslag koe pamarendi oerang (Indische regering). Mangkaning lain loeloemajanan aja kana malioenna. Ari ajeuna eta belasting teh diaanslagna koe Nederland da tjitjingna oge direksi teh di eta nagara, djadi noe malioenan tea oge aboes kana kantong pamarentah Nederland.

Kitoe timbanganana dina roepa² soerat kabar. (Morawi).

—o—

## Openbaar vergadering congres Pasoendan.

Dina poë Minggoe 9 April '39 congres Pasoendan ka 24 geus ngajakeun openbare vergadering, tempatna di H.I.S. Pasoendan Tjiandjoer, adegan noe weuteuh pisan. Noe matak congres di dieu oge, manawi bari ngaleuseuhan adegan anjar. Tjeuk bedja anoe beunang dipertjaja, ongkosna oge beak lima belas reboe roepia, aloesna adegan djeung gedena, koe noe maos tiasa kagambar tina ageungna bahroeteng noe bieu.

Anoe saroemping kalintang seueurna, kaom iboe aja kana 50 na.

Vergadering dipingpin koe voorzitter H. B. Pasoendan djoeragan Oto Iskandar di Nata. Saparantosna andjeunna nganoehoenkeun ka hadirin, choesoeson ka wakil pamarentah, wakil pers djeung ka wakil$^2$ perkoempoelan, andjeunna ngababar politiek loear negri, achiroelkalam koemaha sikepna nagara oerang ka loear negri. Nja koe ieu biantara diboekana pasamoan.

Saparantosna, noe kagiliran njarios djrg. Enoch Wethouder Cheribon, andjeunna nerangkeun „hartina djeung hak desa", njariosna matak kaharti, teu bosen noe ngadangoe.

Diteraskeun koe djoeragan S. Mihardja njarioskeun „goenana kaom istri berdjoang di raad$^2$"

Anoe sasaoeran pangpoengkoerna djrg. Ijos, ngababar perkawis „Landrente".

Poekoel 12 pasamoan ditoetoep, kalajan aman, toer matak soegema.

Verslaggever A.M.

—o—

## Kongkoer Amal ma'roef tea.

Djrg. Sobana Bd.

Artos f 2,40 kanggo 3 langganan katampi lebet kana kw. II th 39, sareng noe ti pajoen djedjeg 5 langganan. Kitab „Roekoen Islam sareng hikmatna" hatoeran djoeragan gratis parantos dikintoen per post.

Noe sanesna diantos. Hatoer noehoen.

Adm.

—o—

## Raksa Mitra Poetra.

Bestuur ieu roemah pertoeloengan ngahatoerkeun sewoe$^2$ noehoen ka para djoeragan$^2$ noe parantos maparin hadiah kanggo malihara anoe rara masakat:

| | | |
|---|---|---|
| 1. | Djrg. R. M. S. Soerianingrat | f 0,20 |
| 2. | „ Rd. Hasan Soemadinata | f 0,30 |
| 3. | „ Rd. Hoesein Padmadiwirja | f 0,05 |
| 4. | „ Rd. Adoeng | f 0,15 |
| 5. | „ Rd. Natadipoera | f 0,20 |
| 6. | „ S. Nataatmadja | f 0,40 |
| 7. | „ R. Martadiredja | f 0,05 |
| | Sadajana | f 1,35 |

—o—

## Verslag Boedhi Wening.

Ieu teh hidji kempelan anoe maksadna toeloeng-tinoeloengan reudjeung pada kantja dina meunang papait gede, diadegkeunana koe alpoekahna Pensioenbond afdeeling Tjiandjoer, namoeng sanes keur pansioenan bae, sadajana oge tiasa lebet djadi lid kalawan hak-hakna kenging pertoeloengan teu aja bentenna. Oenggal sasih verslagna dioearkeun, malah verslag sasih Maart 1939 ieu kaserat di handap:

Keadaan oeang kas penghabisan boelan Maart 1939.

Penerimaan.

| | |
|---|---|
| Saldo boelan Februari '39 | f 51,55 |
| Wang entre dalam bl. Maart '39 | f 6.— |
| Contributie 1939 | f $12,82^5$ |
| Wang blanco | f 0,15 |
| Totaal | f $70,52^5$ |

Keloearan.

| | |
|---|---|
| ddo. 6-3-39 membeli bor | f 1,25 |
| 11-3-39 Soembangan kepada R. Tirtaadisasmita | f 5.— |
| 13-3-39 membeli 10 kapoer | f 0,02 |
| 13-3-39 Transport Comm. | f 0,10 |
| | f $6,37^5$ |
| Saldo 31 Maart '39 | f 64,15 |
| Totaal | f $70,52^5$ |

—o—

Djrg. Enom Linggawangi.

Artos f 0,75 katampi. Kitab Pahlawan Islam basa Soenda.

—o—

## Doenja Islam.

Patali djeung aksina Italie di Albania doenja Islam katjida ngarendjagna, koe lantaran noe djadi korbanna eta aksi fascis teh sasatna nagara Islam. Di oenggal kota$^2$ galede di nagara$^2$ Islam para djago$^2$ pakoempoelan njieun gempoengan pikeun ngabadamikeun eta kadjadian noe aja patalina djeung Islam.

Malahan oeroet minister kahidji nagara Soeria mah, Jamil Mardam geus njieun katrangan jen eta taladjak Italie saroea djeung prak-prakan barbaren (djelema noe katjida teu sopanna) sarta ngagendjlongkeun nagara$^2$ Arab djeung doenja Islam.

Soerat kabar Islam kabeh ngamoeat ka-teu panoedjoeanana. Di nagara Marokko djeung Tunis, djadjahanana Prantjis, rahajat Moesliminna ngirim-ngirimkeun protes ka Toean Besarna, eta djadjahan, dibarengan koe katerangan jen maranehanana masih keneh satia ka pamarentahan Prantjis sarta sabisa-bisa rek ngabela lemah tjaina.

Oge Moeslimin di London — iboe kota nagara Inggris — njarieun pagempoengan pikeun ngasongkeun pamenta soepaja Mussolini ngetjagkeun titelna „Pembela Moeslimin" anoe dibikeun saenggeusna ngaroeroeg Habsie.

Teroes eta gempoengan menta soepaja „Daroel Oemoem Timoer" noe lima taoen ka toekang diadegkeun di Italie ditoetoep. Saenggeusna toeloej ngirimkeun oetoesan ka Ambassade Italie di London, soepaja pamentana eta gempoengan diasongkeun ka pamarentah Italie.

Sawareh nagara Arab saperti Mesir, Jaman, Nedjed, lain ngan protes bae tapi djeung sasadiaan, geusan ngajonan lawan. Mesir mah ngoeatan balatantarana teh di sabeulah koelon tapel wates Sejbia djadjahan Italie.

Sadjeroning riboet di Eropa, Inggris mah koedoe ati$^2$ nginget$^2$ kapentingan di Palestina. Djigana rek ngarobah politiekna di ieu tanah. Boektina ajeuna leider$^2$ bangsa Arab Palestina djeung gegeden-gegeden pamarentah nagara$^2$ Arab daratang ka Kairo pikeun babadamian djeung Ambassadeur Mesir di Inggris noe ngasongkeun proerstelan ti pamarentah Inggris. (Morawi).

—o—

## Ngistrenan Sinoehoen.

Ti Solo dibewarakeun jen ngistrenan Kdj. Sinoehoen teh parantos opisil ditangtoekeun dina poë Rebo tanggal 26 April noe bakal datang. Tg. 20 April ngalihna ka karaton paranti para Soesoehoenan. Sabada ngistrenan bakal djengkar ngoerilingan kota sarta sasaroempingna deui ka karaton prameswarina Kdj. Sinoehoen bakal teroes diangkat kana Ratoe Pakoe Boewono. (Morawi)

—o—

## Tatahar . . . . .

Koe angkeubna oedara politiek di Eropa, malahan nagara$^2$ noe galede mah ajeuna teh geus sasadiaan, nagri Walanda oge emboeng katinggaleun ngabewarakeun jen soldadoe$^2$ serep pikeun ngadjaga watesna, ajeuna koedoe aboes deui kana kadinesan, djeung roepa-roepa deui oeroesan didjalankeun noe patali djeung kamiliteran.

Soepaja rahajat Nederland henteu goreng sangka, madjarkeun aja noe rek niat ngaroeroeg, minister kahidjina Dr. Hendrikus Colijn njieun pidato dina radio ka sakoemna rajat, jen ka nagara Walanda mah euweuh noe rek hianat. Njieun sasadiaan soteh hajang ditioeng samemeh hoedjan bae, djeung deui hajang nembongkeun ka nagara loear, jen Nederland njekel poelitik kamerdikaan. Koe lantaran kitoe, ajeuna mah — kitoe saoerna teh — entong goegoep, entong risi, djeung deui ari nasib djelema mah henteu tjitjing dina kakawasaan djelema, tapi dina Noe Moerbeng Reh. (Morawi).

—o—

## Inna lillahi . . . . .

Ping 1 April 1939 djrg. Lebe iboena Ign. no. 1882 parantos moelih ka rohmatoelloh.

Soegri noe rido diteda kerna Allohna kersa ngahadiahkeun kanggo arwahna ieu Moeslimah koe ngaos fatihah, qoelhoe, falak binas.